WIKIPEDIA

# Auschwitz

Frá Wikipedia, hin frælsa alfrøðin



Av øllum týningarlegum, sum nasistarnir bygdu, var ein størri enn aðrar – Auschwitz, har suðuri í Póllandi.

**Auschwitz** var er ein týningarlegur í Suðurpóllandi. Tað er enn til og er ein partur av UNESCO-heimsarvinum. Auschwitz rúmaði 135.000 fangum á sumri 1944. 1,1 mió. doyðu í leguni. Av hesum vóru 960.000 jødar, 140.000 póllendingar, 23.000 sigoynarar, umframt mangir aðrir minnilutar. Nasistarnar vóru eisini eftir fólki úr mongum øðrum bólkum, sum t.d. sovjetiskir krígsfangar, alment serbiskt fólk, samkynd, folk við breki, Jehova Vitni og aðrir politiskir og religiøsir flokkar.

Navnið er pólska navnið á pólska býnum, har leganvarð bygd, týtt til týskt – Oświęcim. Auschwitz er trý støð:

1. Auschwitz I var ein lega fyri politiskar fangar, umframt ein staður fyri píningarlíkar læknafrøðiligar royndir.
2. Auschwitz II, eisini nevnt Birkenenau, var ein ovurstór týningarlega.
3. Auschwitz III var ein arbeiðslega, sum veitti eini gummiverksmiðju arbeiðsmegi.

Viðurskiftini í legunum vóru ræðulig. Nasistarnir drópu menniskju á nógvar ymiskar hættir. Fleiri vórðu noydd til at arbeiða seg til deyða, onnur vórðu skotin, men tann allar ræðuligasti hópdrápshátturin var at gassa fólk til deyða. Fangarnir vórðu beindir inn í stór skiftingarrúm, har teir skuldu lata seg úr øllum og so halda fram inn í "brúsurúmið". Har vóru brúsumunnstykki undir loftinum, men tað kom ikki vatn úr teimum. Í staðin vórðu hurðarnar læstar, og so varð gass latið gjøgnum brúsurnar, Zyklon B (vætucyanid), sum spakuliga kvaldi innilæstu menniskjuni. Hurðarnar vórðu latnar upp aftur, og aðrir fangar í leguni tóku líkini.

Ringar og prýði vórðu tikin av, og gulltenn og gullfyllingar vórðu trektar út. Hárið á kvinnunum varð brúkt til at gera klæði burturúr. Klæði og annað, sum lá eftir í skiftingarrúminum, varð rænt fyri alt, sum hevði nakað virði. Stórir salar vórðu fyltir við kuffertum, taskum, brillum, handilstonnum og gjørdum limum, sum nasistarnir stjólu frá teimum deyðu. Tey, sum ikki vórðu leidd beinleiðis inn í “brúsurúmið” og deyðan, fingu eitt stutt lív í hesum helviti av eini legu. Tvíburar, sum komu til Auschwitz, kundu enda hjá læknanum Josef Mengele. Hann gjørdi royndir við fangunum. Til dømis seymaði hann tvíburar saman, so at teir fingu sama blóðrensl.

Tann 27. januar 1945 kom Reyði herurin hjá Sovjetsamveldinum til týningarleguna og setti jødarnar har í frælsi.

## Kelda

- http://snl.no/Auschwitz